REVUE FRANÇAISE D'ESPERANTO

FONDITA en 1908 - TRIA SERIO

31-a Jaro - Nº 218 - Majo 1963

FRANCA ESPERANTISTO

34, Rue de Chabrol. Paris Xe — Métro : Gare de l'Est ou Poissonnière — Tél. : PRO. 55-03.

## ESPERANTO et PHILATELIE

Chaque année, à l'occasion de la JOURNEE DU TIMBRE, sont organisées dans plus de 60 villes de France, des expositions philatéliques.

En 1963, les 16 et 17 mars, l'Espéranto a été le thème d' au moins 3 présentations respectivement à Tourcoing, Pontarlier et Paris.

A Tourcoing ont été présentés des timbres et des oblitérations de manifestations espérantistes.

A Pontarlier, le thème de l'exposition étant "La Poste dans l'Europe des Six", c' est dans ce cadre que Mme TURIN a présenté, sur 9 pages d' album, des oblitérations spéciales de Congrès Nationaux e t Internationaux d' Espéranto ayant eu lieu dans les pays considérés.

A Paris, dans la classe "Collection de genre", M. ROUSSEAU présenta 48 pages d' album qui comprenaient d'une part tous les timbres émis jusqu' ici dans le monde et ayant un rapport direct avec l' Espéranto, d' autre part, une sélection d'oblitérations de congrès nationaux et internationaux, de rencontres régionales de groupes d' espéranto, ainsi que des entiers-postaux (cartes postales illustrées ou avec réponse-payée) dont les textes sont en espéranto.

Cette dernière présentation a obtenu un diplôme délivré par le Groupement des Sociétés Philatéliques de la Seine.

On constate maintenant que l'Espéranto a droit de cité en philatélie, et surtout en philatélie thématique ou constructive.

De telles participations sont une excellente propagande en faveur de la Langue Internationale surtout si elles comportent des plis de pays variés et lointains.

Aux expositions internationales à Budapest 1961 e t Prague 1962, l'Espéranto a figuré parmi les thèmes choisis, mais avec une participation minime.

Il faut penser dès maintenant que l'Exposition Internationale de Philatélie "PHILATEC 1964", organisée par la Fédération Internationale de Philatélie avec la collaboration du Ministère des P & T, aura lieu à Paris en JUIN 1964 au Grand-Palais.

Et à cette occasion,il est indispensable que parmi nos membres, de nombreux philatélistes fassent l'effort nécessaire pour y participer et montrer ainsi la place qu'occupe déjà l'ESPERANTO dans la PHILATELIE.

# FRANCA ESPERANTISTO
## REVUE FRANÇAISE D'ESPERANTO

**SECRETARIAT : Mlle Y. PAULIER** - Le secrétariat est ouvert tous les jours de 9 h à 12h et de 14 h à 18 h.( sauf dimanches et mardis ). Pour toute réponse, joindre un timbre ou une enveloppe timbrée à votre adresse. Pour tout envoi d'argent précisez soigneusement la destination des sommes envoyées sur le talon du mandat.

**REDACTION : M. Pierre PETIT** UEF 34 rue de Chabrol - PARIS (10ème) .
Téléphone : PRO. 55-03

Tous les articles et communiqués ne peuvent être insérés qu'aux conditions suivantes : **être toujours dactylographiés** sur un seul côté de la feuille, avec une marge pour faciliter la lecture et la correction ( double interligne ). **Tous les articles ne se conformant pas à ces conditions seront refusés par la rédaction.**

**COTISATIONS :** Le détail en a paru dans le précédent numéro.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

**55ème CONGRES NATIONAL D'ESPERANTO**

PROGRAMME DE L'EXCURSION DU 3.6.63:

La région de Vallespir est formée des vallées secondaires donnant sur celles du Tech.

C'est une des plus agréables du département; abritée des intempéries, elle offre toute l'année un climat idéal.

LE BOULOU - C'est une grande station thermale et climatique à 21 kms de Perpignan, 9 kms de la frontièr espagnole et 17 kms de la mer. C'est un important centre de tourisme d'où l'on peut rayonner sur le Vallespir, les Albères et la frontière franco-espagnole. C' est un séjour idéal d' été et d'hiver. Le Boulou est aussi remarquable par sa vieille église du Xll-ème siècle.

A 2 kms de la localité, on trouve l' établissement hydrominéral q u i vaut au Boulou son surnom assez expressif de "Vichy du Midi".

LE PERTHUS - C'est le poste frontière franco - espagnol à 9 kms du Boulou. Le village est assez bizarrement constitué, en ce sens que le côté droit se trouve en territoire français et le côté gauche en territoire espagnol.

Le Col du Perthus est à 240 m. d'altitude.Il a toujours servi de passage, depuis Annibal et les Légions romaines, q u i construisirent u n e route dont il reste encore quelques vestiges.

Le Perthus est le poste frontière le plus fréquenté par tous les voyageurs se rendant à Barcelone et en Espagne.

LA JUNQUERA - Premier village espagnol où se trouve le poste de douane. On trouve, à droite de la route la station thermale de "La Merced".

Nous franchirons le Llobregat au Pont de Campagny où fut tué en 1794 le général Dugommier.

PONT DE MOLINS - Pittoresque village bâti sur la rivière "Muga".

FIGUERAS -Petite ville très commerçante, située dans la plaine du Haut - Ampurdan, une des plus riches d'Espagne.

LA COSTA BRAVA s' étend depuis Blanes, presque à la limite des Provinces de Gérone et de Barcelone, jusqu' à la Foradada, après laquelle on rencontre la première plage française. Cette partie du littoral se présente comme une longue ligne sinueuse, plusieurs fois brisée, où se trouvent harmonieusement réunis la campagne et les rochers, les plages et la montagne, la falaise abrupte & le calme des eaux dormantes. Par cette merveilleuse conjonction du

vent et de la mer, ce prodige de lumière et de silence, la "Costa Brava" est, sans conteste, l' une des plus belles, des plus "touristiques" régions d'Espagne.

Au temps des grands empires méditerranéens des vaisseaux phéniciens, grecs, romains, venaient mouiller ici. Et tous ces peuples ont laissé par des pierres, des monuments et des inscriptions, la trace de leur passage. Bien des témoignages du Monde Antique ont été mis à jour, en fouillant le sol de la Costa Brava. Visite des ruines gréco-romaines d' AMPURIAS est une surprenante évocation des mondes abolis et qui offre toute la grave mélancolie du temps passé.

On a déjà beaucoup découvert dans les fouilles d'Ampurias. Ce qui est connu reflète un mélange remarquable d'aspirations artistiques et de sens du progrès.

Il y a encore d' autres témoignages d'époques reculées car la situation géographique de la Costa Brava appelait guerres, débarquements pirateries.. Les pierres des forteresses comme des monastères parlent au voyageur de ces heures de combat..

C'est ce calme qui fait rechercher la Costa Brava comme un des lieux où l' âme peut le mieux guérir ses lassitudes et ses passions

..................................

## TAGORDO DE LA 55-a NACIA KONGRESO

1- Malfermo d e la ĝenerala kunveno de U.F.E. (S-ro Llech-Walter)

2- Legado de leteroj kaj telegramoj

3- Prezentado de la rajtigiloj kaj kontrolado de la voĉdonoj

4- Protokolo de la 54-a Nacia Kongreso en Baugé (1962)

5- Jara raporto 1962 (Sro Guillaume)

6- Raporto pri la Kultura Semajno 1962 (S-ro Llech-Walter)

7- Financa Raporto (S-ro Rousseau)

8- Raporto pri Franca Esperantisto (S-ro Petit) inkl. Informbulteno en franca lingvo (D-ro Albault).

9- Agado en la Lernejoj (S-ro Blanc)

10.Raporto pri la Franca Informa Komitato (S-ro Rougetet).

11.Diskuto kaj aprobo de la raportoj

12.a)nova statuto
b)grupa kaj federacia organizoj (S-ro Rougetet)

13.Elektado (laŭ la nova statuto) de la nova Komitato de U.F.E.

14.Raportoj pri Fakoj:
a)Blinduloj (S-ro Gonin)
b)Fervojistoj (S-ro Motto)
c)Filatelistoj (S-ro Rousseau)
ĉ)Franca Esperanto Instituto (S-roj Waringhien - Thierry)
d)Kampadistoj (S-ro Gouget)
e)Katolikoj (F-ino Le Boëdec)
f)Protestantoj (S-ro Bachelier)
g)T.E.J.O. (F-ino Garrigue)

15.Agado ĉe eksteraj movadoj:
a)Junulargastejoj (Sro Guillaume)
b)Komercaj medioj (S-ro Lévin)
c)Popoluniversitatoj (Sro Petit).
ĉ)Rotari-Kluboj (S-ro Genermont).

16.Gazetara Servo - sugestoj (S-ro Motillon)

17.Estontaj planoj - Laborplano (Sro Llech-Walter)

18.Elekto de la loko kaj dato de la Nacia Kongreso 1964

19.Diversaj Demandoj.

R.LLECH-WALTER Prezidanto — J.GUILLAUME. ĝenerala sekretario

# U N I V E R S I T A T O J   E T I O P I A J

La unuan fojon mi aŭdis pri la etiopiaj universitatoj de la distriktestro de BAHR DAR urbeto sur la lago TANA en okcidenta Etiopio. Se li ne estus konata kiel klera kaj serioza homo, kun diplomo el Oksfordo, mi estus kredinta ke li ŝercas, kiam li asertas, ke en Etiopio ekzistas pluraj universitatoj, jarcentojn funkciantaj seninterrompe.

Veturante tra la lando kaj vizitante diversajn instituciojn, parolante kun kompetentaj personoj, mi konvinkiĝis pri la vereco de liaj asertoj.

Laŭ la opinioj de kelkaj, tiuj altlernejoj ekestis kun la enkonduko de la kristanismo en Etiopion, meze de la 3a jarcento, dum aliaj supozas ke la lernejoj ekestis multe pli frue, kaj ke en ili judaismo estis instruata.

El tri etapoj konsistas la instruado en tiuj lernejoj: elementa, meza kaj supera.

En iu ajn vilaĝo, en la proksimeco de la preĝejo, la vizitanto povas ekaŭdi laŭtegan intermiksadon de sennombraj voĉoj, kriantaj plenpulme. Ne, ne temas pri foiro. Temas pri eklezia elementa lernejo, kiaj centoj troviĝas dissemitaj tra la lando Tiu, kiun mi vizitis, en AKSUM, same kiel la plejmulto el ili, estas lokigita sub granda arbo, flanke de la korto de la preĝejo, je vido de mil jaraj tombŝtonoj.

Kvindeko da infanoj sidas en du koncentraj duonrondoj, sur arbotrunkoj. Nudpiedaj, sur akraj blankaj ŝtonoj. Meze, vidalvide al ili, sidas la instruisto. Antaŭ li kuŝas amaso da pergamenaj libroj, grandaj kaj malgrandaj, sed ĉiuj almenaŭ kelkajn jarcentojn aĝaj. De tie prenas la lernantoj - buboj inter 4 kaj 10 jaroj - dike binditan libregon manskribitan, aŭ simplan folion kun la amhara aboco, kaj legas el ĝi tiel laŭte, kiel li povas. Ĉar se li haltas por momento, tuj aperas malantaŭ li instruisthelpanto, batante la kapojn unu post la alia, per la mano, aŭ svingante bastoneton dekstre kaj maldekstre tra la dorsoj de ĉiuj.

Religia elementa lernejo en AKSUM
(foto Tanjug)

La lernado en tiuj elementaj lernejoj daŭras ses jarojn, kaj ĝia tasko estas instrui legi en amhara, la lingvo de Etiopio, kaj en "geez" la antikva eklezia lingvo. Feliĉe ambaŭ lingvoj havas preskaŭ tute la saman skribmanieron. La dua celo estas, parkerigi serion da 15 ĉefaj preĝoj de la kopta kristana ritaro.

Dum la lastaj du jardekoj la re-

gistaro klopodis modernigi multajn el tiuj lernejoj, enkondukante elementan matematikon kaj kelkajn aliajn studobjektojn.

Post la sukcesa fino de la elementa religia lernado, la junulo havas je sia dispono diversajn eblecojn, laŭ siaj kapablo kaj inklino. Sed en ĉiu kazo, por partopreni pli altan studon, li devas forlasi sian familion, kaj kunvivi kun la aliaj lernantoj, en tre severaj kondiĉoj, izolita de la mondo. Ĉar preskaŭ ĉiuj tiuj altlernejoj troviĝas en la montaro aŭ malproksima kamparo.

La muzika fakultato kapabligas la studenton ne nur parkere kanti sennombrajn verkojn, sed ankaŭ komponi muzikon kaj instrui tiun fakon al la aliaj. La etiopiaj religiaj libroj ofte enhavas muzikan skribon, laŭ la sistemo kreita de JARED en la 6a jarcento. Tri grandaj tiaj fakultatoj ekzistas en la lando kaj al ili, apartenas ankaŭ spertaj lernejoj por praktikado de la kanto.

Fakultatoj por poezio ekzistas du Unu zorgas pli pri la perfekta formo dum la alia pli alte taksas la subliman enhavon. Laŭ la formo, la etiopia poezio konas dek tipojn da verko, ĉiuj en verso kaj kun rimo. La duobla senco de multaj vortoj, kaŝitaj aludoj al okazaĵoj el la Biblio aŭ el etiopia historio, tradicia simbolismo, faras tiujn poemojn malfacile kompreneblaj al fremdulo. Sed, en Etiopio ekzistas ampleksa literaturo kun multaj elstaraj poetoj.

La fakultato de altaj studoj estas la plej alta lernejo sub la aŭspicioj de la etiopia eklezio. En ĝi oni parkere lernas 81 religiajn librojn, la historion de la eklezio, eklezian leĝaron, etiopian leĝaron, kalendaron, etiopian historion, antikvan universalan historion, kaj bibliajn studojn.

Ĉiuj tiuj fakultatoj havas du partojn, kaj ĉiu el ili daŭras proksimume dek jarojn. La unua egalvaloras al finita mezlernejo, kaj la dua al universitata diplomo, kaj en Etiopio oni tiel estimas ĝin. Do, se ĉio marŝas bone, la lernanto finas studojn kiam li estas tridek jara.

Krom tiuj ĉi universitatoj ekzistas altlernejoj por pentrado de murpentraĵoj en preĝejoj kaj religiaj libroj, kaj lernejoj por kaligrafiaj kopiistoj. Post diplomiĝo en tiuj lernejoj, la pentristoj kaj kopiistoj kutime fariĝas monaĥoj, kaj tre ofte tiuj artmetioj estas tradicie heredaj en difinitaj familioj.

La diplomiĝintoj de la aliaj universitatoj povas fariĝi pastroj aŭ resti laikaj instruistoj kaj profesoroj de siaj fakoj en similaj mez- kaj alt-lernejoj.

Ekde 1944, ekzistas en Adis-Abebo moderna teologia altlernejo kaj ekde 1951 universitata kolegio, kun pluraj fakultatoj. Sed la tradiciaj universitatoj, kiuj dum 16 jarcentoj seninterrompe funkciis, daŭrigas sian laboron.

Kaŝitaj en foraj montaroj, for de la profana bruo, por tiuj kiuj deziras eskapi de la altrudema progreso de la dudeka jarcento.

Tibor SEKELJ

ooooooooooooooooooooooooooooooooooo

## NEKROLOGO

S-ino Paul JOSSINET, patrino de nia ŝatata amiko Roland Jossinet, forpasis la 24-an de marto 1963.

La 8-an de aprilo mortis en Orléans S-ino Gaston DELAIRE, 86 -jara patrino de nia konata amiko Pierre Delaire.

Niajn sincerajn kaj korajn kondolencojn.

KUNSIDO DE LA KONSILIO DE U. F. E.
+++++++++++++++++++++++++++++++++

La konsilio kunsidis la 31-an de Marto de la 9-a kaj kvarono ĝis la 12-a kaj duono, kaj de la 14-a ĝis la 16-a kaj duono.

Ĉeestis la Prezidanto S-ro Llech-Walter, kaj la membroj S-ino Bodard, S-roj Albault, Berlot, Chagnoux, Chapellier, Giloteau, Gouget, Guillaume, Mahé, Motto, Petit, Rougetet Rousseau, Thierry.

Senkulpiĝis per letero: S-ro Asquieri, Blanc, F-ino kaj S-ro Garrigue, S-ro Cugny, Manceau, Micard kaj Odent.

1 - NACIA KONGRESO: La Prezidanto prezentas la detalojn de la preparaĵoj; interalie, li akcentas ke la unuan fojon en nia lando aperas afiŝo pri nacia kongreso. Li analizas la programon, kies elementojn ĉiuj aprobas.

S-ro Chagnoux levas la demandon, pri reelekto de la Konsilio; li memorigas, ke en Grésillon estis interkonsentite - por taŭge aranĝi la iaman konflikton - ke la tuta konsilio eksiĝos en 1963. Estas do decidite:

a) la tuta konsilio estos relektita en Perpignan,
b) al ĉiuj federacioj kaj grupoj estos sendita informa cirkulero por ke ili elektu sian delegiton rilate al la voĉdono kaj anoncu la relek-tôn al eventualaj kandidatoj;
c) estos farita en Perpignan propono por modifi la reglamenton tiel ke la limtempo de kandidatiĝo estu reduktita de du monatoj ĝis 15 tagoj - krome la Konsilio unuanime konsentas ke jam estu aplikita ĉi tiu modifo por la elekto en Perpignan.

Unuanime akceptita.

2 - UNIVERSALA KONGRESO EN SOFIO -- S-ro Guillaume donas precizajn informojn pri la eblecoj veturi al Sofio. (laŭ organiza plano de U. F. E.) kaj ankaŭ pri detalaj aranĝoj de la kongreso. Oni petas de S-ro Blanc, ke - por la lerneja fako - li trovu reprezentanton,se li mem ne povos partopreni la Universalan Kongreson;Sro Guillaume mem reprezentos la asocion en la Informa Fako.

3 - FINANCOJ - Oni klarigas la eblecojn de ŝtataj subvencioj (laŭ trijara plano) en la senco de la popoledukado; la prezidanto kaj la kasisto preparos detalan prezenton de la trijara plano kaj buĝeto. La konsilio aprobas la projekton de buĝeto por la jaroj 1963 kaj 1964.

Pri la kultura semajno de 1962, S-ro Rousseau prezentas bilancon - kiun la konsilio aprobas.

Estas aprobita la buĝeto por la pariza Foiro 1963. S-ino Bodard proponas, ke en la kadro de la pariza foiro okazu en Parizo mem la venonta kongreso de 1964. La konsilio principe konsentas kaj decidas ke la propono estu submetita al la jarkunveno de Perpignan (la datoj de la kongreso estus de la 16-a ĝis la 18a majo 1964/Pentekosto)

4 - FRANCA ESPERANTISTO - S-ro Petit raportas pri la revuo. Okazas debato pri la enhavo kaj redaktado: al la kritikoj, kiuj leviĝis en la jarkunveno de la Pariza Grupo, s-ro Petit deklaras, ke li respondos nur dum la kongresa jarkunveno de U. F. E. Sro Thierry rimarkigas al la konsilio, ke tia deklaro levas principan demandon: ĉu redaktoro respondecas nur antaŭ jarkunveno? Fine la prezidanto voĉdonigas pri propono de prokrasto ĝis la kongreso:10 voĉoj por, 3 kontraŭ, 1 sindeteno).

S-ro Rousseau prezentas la financan staton de la gazeto. Interalie estas precizigite, ke la decembra numero kostis 3 500 Fr-jn. Okazas diskuto pri la sendo de la franca bulteno; ĉi - rilate leviĝas demando pri altigo de la plej malalta kotizo

kiun demandon oni pritraktos dum la kongreso en Perpignan.

5 - ELDONAĴOJ - Pri la libro de Rostand estos farita daùra reklamanonco

Pri la perkoresponda kurso proponita de S-ro Micard, oni memorigas la decidon pritrakti la demandon en Grésilon kun S-ro Micard mem.

6° 7° 8° 9° IO° II° - Ĉi tiuj punktoj estas prokrastitaj ĝis la venonta kunsido.

I2° - EKSPOZICIOJ -La ekspozicio organizita de S-ro Delcourt en Tourcoing okazos sub la patronado de U.F.E.

I4° - FRANCA ESPERANTO INSTITUTO - Prof. Waringhien, prezidanto de la Instituto klarigas la nunan staton de la organizaĵo kaj por ties komitato prezentas liston de kandidatoj. La konsilio voĉdonas pri la modifo. de la interkonsento kaj pri la kandidatoj. Unuanima aprobo. Estas elektitaj: D-ro Albault, S-roj Babin Blanc, Duc-Goninaz, Thierry. La nova interkonsento aperos en la revuo kaj ankaù la listo de la membraro.

I5° - LERNEJA KAMPANJO - Survoje al Grésillon, prof. d-ro Lapenna informas pri la nuna stato de la kampanjo kaj informiĝas pri la aktualaj eblecoj en Francujo.

Fine S-ro Llech-Walter, kiu bonvenigis la ĉeeston de prof. d-ro Ivo Lapenna, prof. Waringhien kaj S-ro Bernard, dankas ĉiujn partoprenantojn por ilia kunlaborado

La protokolinto:
Jean CHAPELLIER

ALDONO: Dum la kultura semajno en Grésillon, la prezidanto akceptis la proponon de S-ro Micard por intima kun-laborado pri la perkoresponda kurso.

Estontece, U. F. E. proponos la kurson de la Kulturdomo, kies prezo estas 200 F. kun la jenaj avantaĝoj:
A) dum la kurso: pedanta korekto de ĉiuj ekzercoj - post la 10-a leciono la lernanto ricevas jaran abonon al la revuo "Kulturaj Kajeroj";
B) je la fino de la kurso la lernanto ricevos: la libron "Alaska Stafeto"- membrokarton de U.F.E. kaj abonon al "Revue Française d'Espéranto" dum unu jaro - membrokarton de U.E.A senpaga kupono por semajna loĝado en komuna ĉambro dum staĝo organizita, en la kastelo de Grésillon, se la meznoto - je la fino de la kursoj - estos almenaù 10/20.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

HELSINGÖR INVITAS VIN!

de 21 ĝis 28-7-1963 okazos la feriaj Esperanto - Kursoj: 1) Konversacia - 2) Perfektiga, 3) Elementa laù naturmetodo, 4) Prepara-Kurso por naturmetodaj geinstruistoj, 5) Prelegoj literaturaj.

Aliĝo antaù 20/6 - Detala programo havebla ĉe:

S-ro L. F R I I S
Ingemannsvej 9
AABYHØJ (Danlando)

o=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=o

NE atendu la ELĈERPIĜON.....

...sed mendu TUJ al ni....

TIO, KION MI KREDAS

de Jean ROSTAND,

traduko de P. BERLOT

Prezo: 2 F oo

(plus sendkostoj)

--0--

La Foiro de Parizo estas la plej ĉefa komerca manifestacio de la jaro Ĝi estas nura en Francujo je la skalo de la grandaj eùropaj merkatoj.

En parkoj de preskaù kvin cent mil kvadrataj metroj, dekmiloj da komercistoj - inter ili miloj da eksterlandanoj - prezentas siajn plej lastajn fabrikaĵojn al publiko, kreskiĝanta de jaro al jaro.

La Franca kvalito estas ĉiam reprezentita per siaj plej bonaj atingaĵoj, kaj oni trovas en la Pariza Foiro ĉiajn specimenojn de la moderna industri - produktado kaj ĉiajn teknikajn novaĵojn de la entrepreneja ekipado.

Esperanto-Budo informas la vizitantoj. Nepre vizitu ĝin: Teraso R. Halo 128 - Budo I2824.

# KRONIKO

## ZAMENHOF EN PARIZO

(traduko el "Bulletin Municipal Officiel de la Ville de Paris" - 10 aùg. 1905)

### En la ĉefa Urbdomo (Hôtel-de-Ville)

Mardon la 1-an de aùgusto, je la 3-a horo posttagmeze, okazis akcepto honore al la delegitoj por la Esperanto - Kongreso de Boulogne-sur-Mer en la kabineto de Sinjoro Prezidanto de la Urba Konsilantaro de Parizo.

S-ro BELLAN, sindiko de la Konsilantaro, anstataùanta S-ron Prezidanton Paul BROUSSE malhelpitan, ĉirkaùata de S-roj HEPPENHEIMER, BRENOT sekretarioj de la Konsilantaro, de S-roj COLLY, Maurice QUENTIN, urbkonsilantoj, de S-ro BARBIER, prezidanto de la ĝenerala konsilantaro, por la Departemento Seine, de S-ro CORNE, kabineta direktoro de Polica Prefekto, bonvenigis la delegitojn. Li diris, kiel ege li estas feliĉa akcepti en la nomo de la Urbo Parizo la propagandistojn de tiu nova lingvo, kiu celas la pli proksimiĝon de la popoloj kaj la faciligon de la internaciaj rilatoj.

S-ro Doktoro ZAMENHOF, en esperanto, tradukita de S-ro BOURLET, grupprezidanto de la esperantistoj en Parizo, dankis S-ron Sindikon kaj la Urbon Parizon pro tiu ĉarma invito.

Kukmanĝeto estis pretigita en la kabineto de S-ro Prezidanto de la Urbkonsilantaro, kaj vizito de la salonoj en la ĉefa urbdomo finis tiun plaĉan ceremonion.

(trad.) R. JOSSINET

19-a INTERNACIA JUNULARA ESPERANTO KONGRESO

KOMUNIKOJ:

La temoj de la Oratora Konkurso estas fiksitaj jene
- Kiel mi konceptas la mondon en la jaro 2000?
- Kiel arto povas kontribui al paco?
- Kion fari por ne vane ellerni Esperanton?
- Ĉu estas Esperanto por mi vera funkcianta rimedo por internaciaj kontaktoj?

La famkonata esploristo T. SEKELJ prelegos dum la Kongreso pri sia lasta esplorvojaĝo tra Afriko kun la "Karavano de la Amikeco".

Okaze de la Junulara Jaro, la K.K eldonis belegan glumarkon, kiu estas vendata je malalta prezo: o,45 F por unu folio de 10 pecoj. Mendu tuj kaj ornamu viajn leterojn.

La plej gravaj eroj de la kongreso estos filmitaj de la Bulgara Esperanto-Kineklubo.

En Vraca okazos veraj sportaj konkursoj dum kiuj oni nomigos la unuajn Esperanto-mondĉampion(in)ojn.

Por arangô de granda loterio la K.K. petas ĉiujn kongresontojn kunporti kaj donaci etan objekton, tipan por la lando aŭ regiono el kiu ili venos

Aliĝo sen samtempa pago de la kotizo ne estas traktata. Vi sendu ambaŭ al
Fraŭlino Marie-Thérèse Boiton
Granges-les-Valence (Ardèche)

En kazo de neebleco de partopreno la aliĝinto povos rericevi la pagitan kotizon, minus 20%, sed nur kondiĉe ke la peranto kaj la kongresa komitato estu informitaj samtempe, kaj antaŭ la 1-a de junio 1963.

## LA UNUIĜINTA NACIARO KAJ LA GAZETARO

La Internacia Federacio de la Perioda Presaĵaro, kiu antaŭ nelonge okazigis sian 14-an Kongreson en U.N.E.S.KO.-DOMO, Parizo, decidis organizi konkurson por la plej bonaj artikoloj pri la ekonomia kaj socia agado de la Unuiĝinta Naciaro.

Ĉiuj ĵurnalistoj, kies artikoloj pri tiu temo aperos dum 1963 en gazeto, povos partopreni la konkurson. Oni donos premiojn de 500, 250, 100 usonaj dolaroj al la tri plej bonaj konkursintaj artikoloj kaj atestilojn al la gazetoj en kiuj ili aperis.

La mono por la premioj estas donacita de la Fonduso de la Gepatra Revuo HECHT en Nov-Jorko, kiu mem ne partoprenos la konkurson.

Oni sendu kopiojn de artikoloj por la konkurso al la Internacia Federacio de la Perioda Presaĵaro, 45 rue de Lisbonne, Paris 8è. La plej lasta dato por ensendo estas la 31-a de Januaro 1964.

Laŭ UNESKO-Features
kaj U.E.A. Informservo

## RESTADPETO

S-ino Jadwiga WYSOLCZANSKA, ul. Warszawska 115 - WIERUSZOW, woj. Lodzkie (Pollando) denaksa esperantistino, ĵurnalistino, filino de magistro Pruski, martiro pro esperanto deziras restadi en Parizo dum somera monato. 1°) ŝi povos interŝanĝi personon (ŝia edzo estas medikdentisto) 2°) repagi per hejmaj laboroj; 3°) aŭ per alportitaj objektoj kiel kristaloj...ktp; 4°) aŭ interŝanĝo de mono kun polo en Franclando.

-- 0 --



## VIVA DE LA GRUPAJ !

ANGERS
======

La grupo (Cercle-Esperanto - Club UNESCO) estis kiel kutime sufiĉe aktiva dum la sezono 1962-1963.

Bedaŭrinde la dugradaj kursoj allogis malmultajn partoprenantojn.- Tiuj kursoj komencis meze de oktobro per inaŭgura vespero, dum kiu oni prezentis filmon pri Grésillon,alian de Unesko kaj belan kolorfilmon en esperanto pri Oslo.

Plie, parolado kun diapozitivoj kaj ekspozicieto de libroj okazis por parto de la lernantoj en porinstrusita seminario.

Lernolibroj, vortaroj, diskoj povas konstante esti aĉetitaj en granda libromagazeno kiu aranĝis pri tio montrofenestron dum dek tagoj.

Ĉiumonate estas kunveno por paroli aŭ prezento de diapozitivoj kun dulingva komento. Ni organizis vizitojn de muzeoj ankaŭ por praktikado.

En la kadro de niaj kulturaj vesperoj, okazis plensukcese kunvenoj pri Armenujo kaj Bulgarujo, kun ekspozicioj de riĉa materialo,esperantlingvaj legadoj, aŭskultado de diskoj, franclingvaj filmoj. Fine de majo ni antaŭvidas vesperon pri Rumanujo.

Denove ni havos senpagan budon en Junio, dum la Foiro-ekspozicio.

Ĉiusemajna artikoleto aŭ informoj aperas en la loka ĵurnalo.Ni ricevas subvenciojn de "Jeunesse et Sports", departementa kaj urba konsilantaroj. Nia grupo estis invitata por partopreni en la urba komitato por kultur agado...signo de bona reputacio!

LES ANDELYS - La Esperanto - Klubo
=========== prezentos, dimanĉon la 16-an de Junio je la 15-a en la ludĉambro de la porknabina lernejo amuzan posttagmezon, dum kiu oni disdonos la premiojn al la gelernantoj de la Esperanto-kursoj.

En la programo: kantoj, dancoj, skeĉo, deklamado, eble muziko kaj lumbildoj. Dum la paŭzo, la ĉeestantoj povos viziti la ekspozicion pri infandesegnaĵoj,kaj aĉeti memoraĵojn faritajn de la gelernantoj mem.

CHARENTE
========

La 7-an de marto, S-ro LAURENT, prezidanto de la ĉarenta Esperanto-Asocio, invitita de la liceestro, prelegis ĉe la Rotary-Klubo en BARBEZIEUX. La Rotarianoj sin montris favoraj al nia afero kaj pretaj helpi nian movadon. Malgraŭ ke ne estas esperantisto en la regiono,la asocio laboras por varbi lernantojn kaj malfermi kurson.

En COGNAC, kie S-ro Laurent prelegis la 16-an de marto, S-ro BEJAR UEA-delegito malfermis kurson por 20 komencantoj.

La ĉarenta asocio organizas krome dutagan renkontiĝon en St-PALAIS-SUR MER apud Royan la 15-an kaj 16-an de Junio. Oni povos tendumi aŭ lui ĉambrojn je favora prezo. (Sin turni al S-ro Rousseau, 12 rue de la Grand-Font en SAINTES (Ch.mar.)

GRENOBLE
========

La 2an de Junio, ĉiuj esperantistoj en Grenoble havos la okazon ĝui la viziton de la FIAT-uzinoj organizita de la Esperanto-Fako de "Centre d'Etudes Nucléaires".

HENIN - LIETARD
===============

Grava ekspozicio okazos dum ladu labortagoj de la departementa kongreso de la Laikaj Asociojde Pas-de-Calais (15-16 de junio). Respondeculo: L. BOURGOIS kaj loka rondo.

HOUDAIN
=======

Danke S-roj FLACZYNSKI, STUIT kaj LENEL sukcesa demonstracia leciono,

ĉe la kunvenejo de la laika amikaro. Tri gazetoj amplekse raportis pri la evento.

LILLE
=====

Francaj kaj alilandaj studentoj multnombre partoprenis la viglan debaton, kiun gvidis S-ro BOUQUIN, ĉe la "Club International". Pli poste, okazis prov-leciono kun pluraj membroj de "Lille-Esperanto" kaj atentema aŭskultantaro.

Krome, la "Esperantista-Tago" estis oficiala parto de la programo de la Internacia Komerca Foiro de Lille

NEVERS
======

La 5-an de majo kun granda sukceso okazis la Jara Kongreso de la Centra Montara Esperanto-Federacio.

PARIS
=====

La venonta kunveno de la Pariza Grupo okazos kiel kutime en kafejo "Ville de Reims", vendredon la 17an de majo.

Ni petas niajn membrojn sin anonci por la dejorado ĉe nia budo dum la Foiro de Parizo (22/5-3/6). Antaŭdankon(

STRASBURGO
==========

La 20-an de februaro, D-ro TORTEL vic-prezidanto de la klubo faris prelegon pri la "Internacia Lingvo" antaŭ publiko de "Jean Macé", kultura rondo kiu regule invitas oratorojn pri plej diversaj temoj.

La 20-an de marto, la klubo organizis kinovesperon dum kiu estis prezentata la filmo "P.T.T. Magazine", kaj poste oni imagrakete veturis al "Aŭstralio" per la filmo "Jen Aŭstralio" pruntedonita de la Ambasadejo en Parizo. Ekspozicio de dokumentoj afable senditaj de la Aŭstraliaj instancoj kronis tiun agrablan vesperon.

TOURCOING
=========

Dum la tago de la Poŝtmarko, okazis ĉe la urba muzeo filatela ekspozicio kun esperanta fako.

VALENCIENNES
============

La definitiva dato de la regiona renkontiĝo estas dimanĉo la 23an de Junio.

VALLON PONT D'ARC
=================

Pri la kampadejo Zamenhof, ni eldonis belegan kolorpoŝtkarton, kiu montras la tendejon dumsomere; dorse teksto trafe propagandas. Prezo: po 1 ĝis 10: 1 F. sed po 100 nur o,40 F Mendu ĉe Vivara Stelo (LYON 4480.41)

Krome nia kampadejo estas ĝemeligita kun tiu de Primoŝten (Jugoslavio) Tie oni donis al la ĉefplaco de somerumejo la nomon de "Vallon Pont d'Arc".

Reciproke la urbestraro de nia urbeto decidis bapti publikan ludplacon kaj ĝardeneton je la nomo de Primoŝten. La inaŭguro okazos ĉi-jare.

+++++++++++++++++++++++++++++++++++++++


G E J U N U L O J !

Por pasigi agrablajn feriojn en internacia medio, iru al la Muelejoj de la Metilernantoj (malfermataj al ĉiuj) en BONAT (Creuse). La Esperantistoj estas speciale kore akceptataj.

ooooooooooooooooooooooooooooooooooooooo

AGRABLAN SURPRIZON VI HAVOS
kvin fojojn dum la jaro se vi abonos
la revuon
NORDA PRISMO
socia, kultura, literatura
ĉefredaktoro: Dro F. SZILAGYI-
Abonprezo: 13 F.
ĉe U.F.E.

# RECENZOJ

KREDO - FLOROJ - DINAMITO - originale verkita de Doktoro Ernst OLSSON, prilaborita de Gosta Henriksson - Eldona Societo Esperanto - Malmö (Svedujo) 80 paĝoj Bindita: 8F.50, broŝurita: 4f,75

Stranga titolo! Inter la Kredo, la Floroj kaj la Dinamito ŝajnas malfacile trovi komunan punkton! Tamen ĝi ekzistas: ĝi estas la komuna nacieco de tri eminentuloj, kies vivon rakontas la aŭtoro en tiu libro: ĉiuj tri estas svedoj.

- Brigitta, la sanktulino de la Nordo,
- Karl von Linné, la sciencisto, kiu fondis la modernan botanikan sciencon,
- Alfred Nobel, la inventinto de la dinamito kaj pli konata kiel la iniciatinto de la "Nobel Premio".

Tiuj biografioj estas eltirataj, de ampleksa manuskripto pri la vivo de multaj famaj svedoj,verkita en esperanto de D-ro Ernst Olsson, kiu bedaŭrinde mortis antaŭ la tutfino de sia verko.

Gosta Henriksson, jam konata de la esperantista publiko, ĉefe pro sia libro "Per motorciklo en tri landoj" finredaktis tiun ĉi libron.

LEGREE

LA MARVIRINETO - Fabelo de ANDERSEN tradukita de Schleicher H. - Biografio de la aŭtoro - kolorilustrita -Eldonejo KOKO Kopenhago 1963 - Prezo: 10,50 plus sendkostoj.

Tiu nova eldono de "La Marvirineto de Andersen estas tre interesa plurmotive.

Unue por la infanoj: ĝi estas unu el la plej bela libro, kiun ili povas trovi en la esperanta libraro. Tre lukse prezentita kun multaj desegnaĵoj kaj kolorilustraĵoj, ĝi certe ravos ilin.

Due por la lingvistoj aŭ lingvoamantoj: ĉar komparante la tradukon kiun Zamenhof faris el tiu fabelo kun la nuna traduko de Schleicher, skribita 60 jarojn poste, ili povas juĝi la evoluon de la lingvo kaj plej bone koni ĝian modernan tendencon.

Krom kelkaj etaj diferencoj ĉefe kaŭzitaj de la fakto ke Zamenhof uzis por sia traduko ne la originalan sed la germanan eldonaĵon, ni konstatas ke nia lingvo ne multe ŝanĝiĝis.

La vortareto montriĝas pli riĉa, iuj esprimmanieroj ŝajnas eksmodiĝi, ekzemple la madiala voĉo de la verboj (...iĝi) anstataŭas ofte la refleksivan formon (sin ...i), kiun uzis Zamenhof.

La komplemento de la substantivo estas pli ofte anstataŭigita per la adjektivo aŭ eĉ per la kunmetita formo.

La stilo de la nuna traduko estas tre bona, kvankam oni trovas kelkajn erarojn, kiel ekzemple (p.17 lin. 1) "...Ravajn voĉojn ili havis, pli belajn ol iu homo". Tie Zamenhof skribis "...ol la voĉo de homo", kio estas pli korekta kaj pli komprenebla.

Fine, ni bedaŭru ke Schleicher uzis la vorton "balenfiŝo" ĉar unue, baleno NE estas fiŝo, kaj due la vorto "baleno" sufiĉas...

Malgraŭ tiuj kelkaj malkorektaĵoj la nova libro de "KOKO" estas tre rekomendinda. Estis necese, ke la bela fabelo de Andersen estu reeldonita, tial ni gratulu Sinjoron Schleicher ke li aŭdacis prezenti tiun refreŝigitan tradukon.

LEGREE

48-a UNIVERSALA KONGRESO DE ESPERANTO
SOFIO 3-10 VIII 1963

# CARAVANE TOUR SOFIA

Des circonstances imprévues nous ont obligés à modifier le projet de caravane qui avait été annoncé dans notre numéro de mars dernier.

Nous vous proposons donc un nouveau projet tout en autocar de Paris à Paris par l'itinéraire suivant:

mardi 30 juillet - départ de Paris par Dijon, Dôle, Lausanne, logement à AIGLE (Suisse)

mercredi 31 - départ via Martigny, Brig, Arona, Milan (visite), Vérone (visite), logement à PADOUE.

jeudi 1 août - Départ pour Venise (visite), Trieste, les Grottes de Postojna, logement à LJUBLJANA.

vendredi 2 - départ pour Zagreb (visite), logement à BELGRADE.

samedi 3 - Après visite de la ville départ pour Niŝ (visite de la Tour des Crânes), la Vallée des Roses et arrivée à SOFIA.

dimanche 4/8 au vendredi 9/8: participation au 48-ème Congrès Universel d'Espéranto.

samedi 10 août - départ à 7 h 30 via Tirnovo (visite) Ruse, passage du Danube sur le Pont de l'Amitié pour entrer en Roumanie par Giurgiu et logement à BUCAREST.

dimanche 11 - Séjour à Bucarest et visite de la ville.

lundi 12 - Départ via Ploesti(champs de pétrole), Brazov, Sibiu, traversée des Carpathes, logement à CLUJ.

mardi 13 août - Départ de Cluj, traversée de la steppe hongroise, via Oradea, logement à BUDAPEST.

mercredi 14 - Départ après visite de la ville pour VIENNE (logement).

jeudi 15 - Séjour à Vienne, visite de la ville, de Schoenbrunn et du Musée International d'Espéranto.

vendredi 16 - Départ via Linz (visite), Salzburg (visite), logement à MUNICH

samedi 17 - Départ via Augsburg (visite, Ulm, Stuttgart, logement en Allemagne (lieu à fixer).

dimanche 18 - départ via Strasbourg (visite), Nancy (visite), arrivée et fin du circuit à PARIS.

Participation par personne pour le voyage, la nourriture et le logement (compte non tenu du séjour à SOFIA du samedi 3 au soir jusqu' au samedi 10 au matin)............Frs: 750,oo

La possesion du passeport en cours de validité est indispensable, avec visas de séjour pour la Bulgarie et de passage pour la Yougoslavie, la Roumanie et la Hongrie.

Le coût de ces différents visas pour lesquels U.F.E. effectuera les formalités nécessaires formera supplément au prix ci-dessus.

Les inscriptions sont reçues dès maintenant accompagnées d'un versement d' acompte de 250 Frs, le solde étant payable lors de l' envoi des passeports (limite 15 Juin), en même temps que 4 photos d'identité.

x==x==x==x==x==x==x==x==x==x==x==x==

ZAGON SANDOR, Vöröshadsaveg-tèr 26, VESZPREM (Hungarujo) deziras interrilati kun kolektantoj de kaktoj en Francujo.

## LA VENKO DE ESPERANTO

– Nu, kara amiko, vi vere kredas je esperanto? Vi kredas ke ĝi fine venkos?

– Ne, mi scias, ke ĝi jam venkis!

– Ha! jen novaĵo! vi sendube ŝercas...?

– Ne estas novaĵo nek ŝercado! tio estas fakto jam delonge pruvita! En la komenco, onixpovis dubi pri la sukceso, same kiel pri ĉiuj homaj kreaĵoj: kiam iu intencas promeni sur du radoj, aŭ flugi per aparato pli peza ol aero, oni rajtis dubi pri la sukceso, rideti.... Sed kion vi pensus nun pri tiuj, kiuj ankoraŭ asertus, ke biciklo ne povas funkcii aŭ ke aviadilo neniam flugos?...

– Kompreneble, t i o estus tute stulta, ĉar ni ĉiuj konstatas ke bicikloj kaj aviadiloj tute kontentige funkciadas...

– Nu, tamen same okazas pri Esperanto; ĉiu povas konstati propraokule kaj propraorele la perfektan funkciadon de Esperanto...
Se iu preferas iri piede ol uzi biciklon, aŭtomobilon, aŭ aviadilon, li rajtas tion fari... sed li ne rajtas diri ke la biciklo, aŭ la automobilo, aŭ la aviadilo fiaskis, ĉu ne? Mi asertas, ke la venko de Esperanto ne estas estonta afero, sed nuna realaĵo: Esperanto estas je nia dispono por fari ĉiutage al ni la servojn, kiujn ni povas postuli: se iu bezonas informojn pri io ajn, el iu ajn mondparto, tiu trovos samide anon pretan liveri ilin al li: se ni veturas al lando kies lingvon ni ne scipovas, afablaj esperantistoj akceptas nin, gvidas nin, helpas nin ĉiamaniere, rezervas por ni ĉambron aŭ pensionon.. kaj ĉu mi devas priparoli niajn internaciajn kongresojn kiuj regule, ĉiam denove, alportas la pruvon de la perfekta taŭgeco de Esperanto kiel internacia komprenilo? kaj nian ĉiam pli riĉan literaturon? kaj la ĉiam pliampleksiĝantajn fakajn terminarojn? ĉu ni bezonas la sensignifan agnoskon de la oficialuloj por kompreni la vere homan sukceson de nia Esperanto?
Kaj tiu sukceso sur la homa kampo estas tiel reala ke kelkaj eĉ esprimas la ideon, ke ni eble vivas la plej belan epokon de Esperanto, ĉar nun ĉiuj Esperantistoj estas ligitaj per sama idealo, kaj povas prave sin nomi "sam-ide-anoj". Kontraŭe, se Esperanto pli larĝe disvastiĝos, ni trovos esperantistojn senidealaj – uzantaj la lingvon por profito kiel aliajn ilojn....

Tamen, amikoj, ni ne tro serioze timu tiun estontan "tro vastan sukceson" de nia afero. Ni daŭrigu niajn klopodojn por konigi al ĉiuj homoj la mirindan kreaĵon de Zamenhof, kies ĝenerala alpreno estos unu el la grandaj progresoj de la homaro

F. CHARLEY

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

## ALDONO AL NIA LIBROSERVO

| | |
|---|---|
| TRA LA MONDO (lernado per diskoj).......... | 80,oo |
| PROVERBARO (broŝ.)............. | 7,50 |
| LINGVAJ RESPONDAJ (broŝ.)..... | 7,50 |
| (bind.)..... | 10,oo |
| TIO, KION MI KREDAS (Rostand). | 2,oo |
| FABELOJ (lV) de ANDERSEN...... | 15,oo |

La 15-an de Junio 1963, la Urbkonsilantaro inaŭguros nov-kreitan vojon je la nomo "Avenue Doktoro Zamenhof" en ANDERLECHT – BRUSELO.

## SUKCESO EN BOLLENE

En la sudfranca urbo BOLLENE kreiĝis nova esperanto- grupo. La 15an de Marto, sub la patroneco de la urbestro, la UEA-delegito de Montélimar, S-ro LLORENS, faris prelegon antaŭ 70 personoj.

Li akcentis la gravecon de Esperanto, ĝian simplecon kaj logikecon. Poste, pere de diapozitivoj, li faris mallongan gramatikan kurson. Finante, li montris aliajn diapozitivojn pri diversaj realaĵoj de la Esperanto - Movado: literaturo, korespondaĵoj, poŝtmarkoj, kongresoj, Elsinoro, Grésillon, Esperanto - Muzeo en Vieno kaj pluraj esperantistaj familioj de li vizititaj en pluraj landoj.

Dum du semajnoj, en la turismoficejo de Bollène, dank'al la afableco de ĝia prezidanto, okazis ekspozicio pri Esperanto.

La prelego estis anoncita per 100 afiŝoj gluitaj ĉe la vendejfenestroj de la urbo. La tri regionaj ĵurnaloj aperigis plurajn favorajn artikolojn pri Esperanto kaj faris longajn favorajn artikolojn kun fotoj pri la prelego.

Konsekvence la 22an de marto S-ro Llorens malfermis publikan kurson en klasĉambro de la lernejo. Notinde la Lernejestro tre favore akceptis la malfermon de tiu kurso post la permeso de la Akademia Rektoro.

Nun 14 gelernantoj sekvas la kurson, kiu estas gvidata de Sro ISKO - WICZ, quartier saint-Blaise en Bollène (Vaucluse), al kiu estus afable sendi kuraĝigan poŝtkarton!

oooooooooooooooooooooooooooooooooooo

Un groupe ESPERANTO vient d' être créé à CEYLAN; peut - être pourrez-vous envoyer quelques livres en Espéranto pour augmenter sa bibliothèque? Voici l' adresse: Doktoro C. H. CHARMATILAKE, 470/9 Havelock Road - COLOMBO (6) CEYLAN.(Ajouter"pour la bibliothèque du groupe espérantiste)

## ESPERANTO kaj RUĜA KRUCO

S-ro LLECH-WALTER, prezidanto de U.F.E. skribis al la Internacia Komitato de la Ruĝa Kruco en Genève, proponante la servojn de la Francaj Delegitoj de U. E. A. (rilate al diversaj informoj, enketoj, k.t.p..) kaj, tute speciale, celante al la de diversaj esploraj dokumentoj, favore al la personoj kiuj, ekzemple, ne revidis samfamilianon ekde la lasta tutmonda milito, aŭ por tute simila homama celo) dank'al la sindona kunlaborado kun la Delegitaro de U.E.A. en la tuta mondo.

La Prezidanto de la Internacia Komitato de la Ruĝa Kruco respondis tre favore kaj tre dankeme al la Prezidanto de U. F. E. certigante ke la Komitatanoj de la Ruĝa Kruco estus feliĉaj havi eventualajn kontaktojn kun la Delegitoj de U.E.A. precipe ĉiufoje kiam tio estas necesa kaj utila por trafi pli rapide kaj pli perfekte la homamajn celojn de la Ruĝa Kruco.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

La peur du ridicule obtient de nous les pires lâchetés, Combien de jeunes velléités qui se croyaient pleines de vaillance et qu' a dégonflées tout à coup de seul mot UTOPIE appliqué à leurs convictions, et la crainte de passer pour chimériques aux yeux de gens sensés. Comme si tout grand progrès de l' humanité n'était pas dû à de l' utopie réalisée!

Les Nourritures
Terrestres (A.GIDE)

mmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmmm

Le Gérant............Jean GUILLAUME-

L'Imprimeur..............S.I.T.E.C.
188, rue du faubourg Saint-Denis (X)

S E R V I C E   D E   L I B R A I R I E

## ETUDE ET ENSEIGNEMENT

L'Espéranto, cet Inconnu...... 1,25
Espéranto-manuel (Chavet-Warn) 5,00
Manuel d'etude (Couteaux...... 4,50
Ni parolu en Esperanto (Ribot) 4,70
L'Espéranto en 12 leçons......13,00
Ludoviko en Nederlando........ 11,00
Espéranto, fil d'Ariane...... 12,50
Plena Gramatiko (vol.I)...... 12,00
Lingvo kaj Vivo.............. 20,00

## DICTIONNAIRES

Léger-Albault (F+E).......... 20,50
Waringhien (E+F)............. 30,00
Lexique Léger (E+F).......... 5,40
Naùlingva Leksikono (Bastien) 10,00
Plena Vortaro de Esp° ....... 15,00
Scienca k Tekhika Terminaro.. 20,00
Vocabulaire de poche (Bastien 2,40

## HISTOIRE DU MOUVEMENT

Le Docteur Espéranto......... 6,50
La Esperanto Movado.......... 3,00
La Internacia Lingvo......... 8,50
Leteroj de Zamenhof (2 vol.). 20,00
Originala Verkaro de Zamenhof 18,00
Vivo de Zamenhof (Privat).... 4,50
Historio de la Lingvo Esp°... 8,50

## LITTERATURE

Angla Antologio.............. 14,00
Akbar (Brouwer).............. 5,50
Aventuroj de Marteno Drake... 4,50
Barbro kaj Eriko............. 1,00
Brulanta Sekreto............. 3.30
Colomba (Mérimée)............ 1,70
Fabiola...................... 7,50
Forto de l'Vero.............. 3,50
Ĝoja Podio (Schwartz)........ 4,50
Hundo Kruso ................. 2,50
Infanoj en Torento (2 vol.).. 5,60
Invito al ĉielo ............. 4,50
Karlo (E.Privat) ............ 1,20
Malsata ŝtono (Tagore)(bind.) 15,00
Miru, Pensu, Ridu ........... 9,00
Normandaj Rakontoj .......... 17,00
Princino de Marso ........... 1,70
La Revizoro (Gogol) ......... 4,50
Sep Vangofrapoj ............. 3,30
Taglibro de Anne Frank....... 11,50
La tempo-maŝino (Wells)...... 1,70
La Verda Raketo (Forge)...... 11,25
La Virineto en Bluo.......... 3,30
Vitralo (John Francis)....... 6,00
Eroj (M.Boulton)............. 12,50
Esperanta Antologio.......... 18,50
Dana Antologio............... 16,50
La Floroj de l'Malbono....... 13,50
Kontralte (M.Boulton)........ 10,00
Georgo Dandin ............... 3,00
Jozefo ...................... 5,60
La Mokindaj Preciozulinoj.... 1,20
Peer Gynt (Ibsen)............ 11,20
Sonĝe sub Pomarbo............ 10,00
La Stranga Butiko............ 3,00
Quo Vadis (trad.Lydia Zamenh) 14,00
Koloroj (J.Baghy)............ 4,50
Sekretoj de la Marestaĵoj.... 7,00

## RELIGION & PHILOSOPHIE

Maksimoj de La Rochefoucauld. 2,00
La Nova Testamento........... 3,00
La Sankta Biblio............. 10,00
La Vivo de N.S. Jesuo........ 5,00

## GEOGRAPHIE ET VOYAGES

Aùstralio, lando kaj popolo.. 3,50
Ekspedicio Kon-Tiki.......... 18,50
Kanako el Kananam............ 11,00
Nepalo malfermas la pordon... 15,00
Pariza Gvidlibro Ilustrita... 3,00
De Parizo al Lazura Marbordo. 1,00
Tempesto super Akonkagvo..... 11,00

## ARTS SCIENCES TECHNIQUES

Atakoj kontraù ĝardenplantoj. 15,50
Retoriko (I. Lapenna) (bind.) 16,50
Vivo de la Plantoj........... 11,50

## DISQUES

Disque de prononciation...... 4,00
Parolado de Lapenna.......... 8,50
Diversaj Melodioj............ 10,00

**Frais d'expédition et de poste:**
20% jusqu'à 10NF-15% jusqu'à 20 NF. et 10% au-dessus. Les commandes sont à adresser avec les fonds à U.F.E. 34 rue de Chabrol - PARIS C.C.P.PARIS 855.35